Maam Ngoy Siise

Léeboon 1

# Liggéeyu ndey añub doom






**Téere léeb**

*Recueil de contes en wolof*

Léeboon 1

**Maam Ngoy Siise**

# Liggéeyu ndey añub doom

**Téere léeb**

*Recueil de contes en wolof*

**Ndakaaru, màrs 2001**

Pour bien connaître l'Organisation Sénégalaise d'Appui au Développement – OSAD–,

ses membres, ses activités, ses publications, visitez son site internet www.osad-sn.com

Dalal jàmm ci dalub OSAD bi ci internet www.osad-sn.com dinga xam bu baax li kurél gi ëmb : way-bokk yi, yëngu-yëngu yi, téere yi


E.mail : abd@orange.sn



Wolof Njaay nee na

***Xam-xam ñeent a koy kulóor :***

***di ko bind, di ko jàngale***

***di ko waxtaane, di ko jëfe***

Maam Ngoy Siise, dalal jàmm ci càllala gu bees gi OSAD ubbi, tudde ko « **léeboon** ». Càllala gi, li ko tax a jóg moo di ñaax askan wi ci màggal seen cosaan, rawatina ci wàllu léeb.

Dëgg la, réew mi am na ay kuréli léebkat yu mag, xam ni dara du seen itte lu dul wéyal léebi cosaan, moo xam ci wolof lañu ko indi walla dañu ko tekki ci tubaab. Waaye nag, gannaaw dañu nekk ci jamonoy mbind, te amul wenn askan wu ci mën a mucc, dafa laaj cosaan loolu lépp nu ñoŋal ko, denc ko cim mbind. Ndax kat bunu réere mbir ne xàjjaatle bi nuy faral di dégg, mu jëm ci diggante askan yi baaxoo wax ak askan yi baaxoo mbind teguwul fenn ; bu nu

ko toppee sax dafay mujj doon ay naxi kese, su ko defee nu gën a bàyyiku ci sunu bopp, yolomal takkute gi nu waroon a wone ngir suuxat mbind mi.

Bu leen kenn nax, amul wenn askan wu féetewoo wax, amul wenn askan wu féetewoo mbind : ca njalbéen, àddina dox na lu yàgg a yàgg a yàgg mbind sog a feeñ. Ca jamono jooja, ñépp a daje woon ci wax kese, li ñuy wax ci tubaab « sociétés à tradition orale ». Ba mbind feeñee – booba ak léegi mënees na koo xayma ci juróomi junni (5000) at – yàggul, bu nu ko nattee ci doxug àddina – nit ñi dañu tàmbalee jël pent yi ak xeeti xam-xam yi nekkoon ci seen dënn di leen bind. Kon nanu dox ànd ak jamono !

Maam Ngoy Siise, yaayam Ajaa Mari Saar, soxna su cosaanoo Tëngéej te ñu ràññee ko ci xel mu rafet – tubaarfakàlla, kaar –, moo ko daan léebal ba mu nekkee gune. Léeb yooyu la nu baaxe, ngir ñépp mën cee jot ak foo mën a nekk ci àddina si. Mu mel ni xàllal na yoon képp ku am lu mu denc ci dënnam te bëgg koo baaxe askan wi.

Kon doomi réew mi, Maam Ngoy woo na leen ci liggéey bi, rawatina yéen jeeg ji, rawatina yéen sekkarteer yi. Jàngleen mbind mi te bey seen làcc ci waar wi.

# Cant

Gannaaw bi ma santee Yàlla, di julli ci Yonent bi (S.A.W.), téere bii, maa ngi ciy gërëm **Ajaa Aram Faal**, di gëstukat bu nekk fii ci IFAN Séex Anta Jóob.

Sama ngërëm ak moom amul àpp. Maa ngi koy ñaanal Yàlla jàmm ak fan wu gudd, di ko ñaanal njabootam yépp, fàttewuma boroom-këram, **Ablaay Jóob**.

Bu ma toogee bay jéemantu bind ci làkku wolof, Yàllaak moom la. Ndimbalam, laabiiram, yërmande gi mu am ci man, ak xolam bu rafet, moo ma tax a ñeme bay bindantu.

Maa ngi gërëm it ñii nga xam ne, bu téere bi yeggee, ñoo ci jàpp, ñu di :

* sama yaay, **Ajaa Mari Saar**, ca Pikin, di ñaan Yàlla mu may ko wér te bàyyi ko ci kanamu njaboot gi ba ca kanam a kanam ;

* sama mag ju baax ji, **Ndey Siise**. Yàlla na ko Yàlla may wér ak gudd fan, may ko njabootam ;

* sama rakk, **Bintu Siise**. Yàlla na ko Yàlla jàpple, jàmmal ko te may ko wér. Li mu bëgg ci xolam Yàlla na ko ko Yàlla defal ;

* sama jabaru càmmiñ, **Faatu Njaay Toob**, ma di ko ñaanal wér, ak njaboot gu barkeel. Ci jigéeni séykat yi la bokk. Muñ na, yaatu na. Yàlla na ko Yàlla fey jëf ju rafet ji muy jëf ci njaboot gi.

# 1

# Yéene néeg la boroom a ciy fanaan

Dafa amoon ñaari jigéen ñu nekk ci benn dëkk, ak seen jëkkër ci benn kër, di wujje. Ñoom nag dañoo ame ñoom ñaar ñépp ab jégén, maanaam dañoo xuuge.

Kenn ki, fu mu jullee ba sottal, dafay ñaan ne :

– Sama jégén bii, Yàlla na ma ko Yàlla teggil, te teggil sama moroom mi ci kër gi it jégénam.

Fu mu jullee rekk, muy suba ak ngoon, day ñaan loolu.

Wujj wi mu nekkal moom, su jullee ba noppi, ñaan ne :

– sama jégén bii, Yàlla na ma ko Yàlla teggil, yokk ko si sama bosu moroom mi ci kër gi.

Moroom mi dégg na ñaan googu, ndax ñoom ñaar ñépp bu ñuy ñaan, ci kow lañuy wax, waaye moom teewul mu wéy ci ñaan Yàlla mu teggil leen ñoom ñaar ñépp seen jégén. Ñu nekke noonu ay at.

Benn bés, ñu tëdd ba guddi, boroom xol bu rafet bi dégg tëggu sabar mu xumb te neex. Xel mi yépp nekk ci jóg, gannaaw ayewul, dem seetaani.

Po mi xumb lool, mu daldi jóg bu jekk, solu, ubbi buntam ndànk, daldi wuti tànnbéer ga.

Ba mu yeggee, làmp yaa ngi mel na bëccëg, làng gi tabaarkàlla rafet lool, géew bi yaatu. Ñiy seetaan ñépp nag lu weex tàll lañu sol.

Na mu yegsi rekk, ñu daldi koy xàllal yoon wi, teeru ko teeru bu amul sikk. Mu daldi toog. Po mi gën na xumb. Ba mu leen xoolee ba seppali leen, la xam ne, ñii, duñuy nit, ay jinne lañu. Seen gémmiñ yaa ngi xar ba ci seen nopp yi. Waaye mënatul a walbatiku, mu jàpp ci Yàlla daldi toog.

Ñu géewal ko, di ko tàccu, te naan ko :

– jógal taasu, jógal fecc, yaay sunu gan.

Mu ne bërét, ni saraax ci géew bi, dem ba ci boroom ndënd yi, ne tekk ba mu yàgg, mu ne : «àllarba alxemes, àllarba alxemes», daldi tëb, di fecc, di fecc, ndax ku mënoon a fecc la.

Jinne yi daldi bég ci ni mu xumbale seen po mi ak pecc mu neex mi. Ñu wër ko ñoom ñépp di ko awu, naan « àllarba alxemes, àllarba alxemes, moo xumbal sunu po, kon nañ ko teggil jégénam ». Ku ñëw fecc feelu ko, raay sa loxo ci jégén bi, mu wàññeeku, nga dem, sa moroom ñëw, fecc, raay.

Bi fajar giy xar, jégén bi jeex na tàkk, po ma tas.

Ndaw si daldi ñibbisi bu jekk, woyof toyy, daldi jàll ci kow lalam tëdd ak mbégteem. Yëgul sax coono pecc mi ndax kontaan.

Bi bët setee, mooroom ma jëkk ko yeewu, julli, taxaw ci buntu néegam, ñaan la mu daan ñaan :

– Yàlla, maa ngi lay ñaan, Yàlla nanga ma teggil sama jégén bi, tegal ko sama moroom mi ci kër gi.

Ndaw si daldi génn, ni ko :

– aa, man kat, sama bos deñ na, maa ngiy sant te di ñaan Yàlla, ni mu ma teggile sama jégén, mu teggil la yow it sa bos.

Ndaw si, ci xol bu rafet bi ko Yàlla jox, daldi koy nettali ni mu deme yépp, ni ko :

– boo yeggee rekk, nanga taasu ne « àllarba alxemes, àllarba alxemes », soo ko defee rekk, dañuy bég, ku fecc raay ci jégén bi, muy wàññeeku ba jeex.

Mu yàkkamti guddi ba tëgg mi door. Nelawul benn yoon ngir déglu.

Ba guddi gi soree, na ko ko wujj wi waxe woon, mu dégg sabar gi. Mu ne bërét, solu, ni ubbét buntam, daw wuti tëgg ma.

Ba mu yegsee, ñu teeru ko na ñu teeroo woon moroom ma. Mu yàkkamtee dugg ci géew bi ba taasu.

Bi ñu ko xàllalee yoon wi ngir mu dugg ci géew bi fecc rekk, mu tëb boole kook taasu wa :

– àllarba alxemes, àjjuma, gaawu, àllarba alxemes, àjjuma, gaawu.

Ñoom it ñu tëb di ko feelook a tàccu, ku nekk naan :

– àllarba alxemes, àjjuma gaawu, moo yokk sunu woy, kon nañ ko yokkal jégénam.

Ku tëb feelu ko rekk, taasu, raay ca jégén ba, mu gën a yokku ; keneen ñëw def nonu. Ñu ngi koy neexal nag may ko ay yëre yu bare juugal ko ko. Ku raay ci jégén bi rekk, tegaaleel ko mbubb.

Yëre yooyu ñu ko tegal tax na ba yëgul diisaayu jégén bi yokku. Muy fecc rekk, boole kook mbégte mu réy ngir li ñu ko may.

Bi ñu toogee ba fajar a ngiy dikk, ñu tas po mi, jàpp ko yeew ko ci genn garab ci diggu àll bi, yóbbu yi ñu ko juugaloon yépp, ni mes.

Ndaw si nekk noonu, di langaan ci caru garab ga, ba bët set wecc.

Benn góor gu doon dem ca tool ya daal, moo ko fa romb rekk, mu yuuxu ko. Góor gi ñëw dimbale ko tekki ko. Mu jóge fa ak xuugeem bu tollu ne maaradeytaali wuti këram, fekki moroomam ma nga xam ne deseetul dara luy niru xuuge.

Li ñu mën a jële ci léeb woowu, moo di Yàlla sunu boroom noppi na démb. Ku nekkateek sa nawle ci àddina, boo yaboo li nga yéene sa bopp rekk, nga di ko ko yéene. Yàlla du reyal kenn ay mbañam.



# 2

# Taamukatu dàll boo gis cly carax lay mujje

Kumba, benn janq la bu taaru lool, tollu ci diggu ndawam, nekkoon ak baayam ci benn dëkk.

Janq bi nag ne du séy ak boroom légét. Ku ko labatsi, mu summeekuloo la, xool la biir ak biti. Bu gisee benn légét ci sa yaram, jox la ngànt.

Mu nekke noonu, nekke noonu, ba benn bés, gaynde dégg ay mbiram, daldi soppaliku waxambaane bu taaru, ñëw seetsi ko. Mu seet ko, settantal ko ba mu doy ko, gisalu ko benn légét, mu ne : « kii moom mën nañoo def », ne baay bi mu may ko ko.

Ba ñu takkee séy bi, mu dem séyi ca dëkku waa ji, ànd ak uw fasu naaru-góoram wu ñu naan Sàmba Biige Bànga.

Céet gi neex lool. Jëkkër ji dib rëbbkat, di ko indil bés bu ne ndawal lu bare. Lu mu joxoñ rekk, mu dagg. Ñu nekke noonu lu yàgg.

Benn bés Kumba ñëw xontsi naaru-góoram wi, fas wi daldi ŋexal. Kumba laaj ko ni ko :

– Sàmba Biige Bànga lu xew ?

Fas wi tontu :

– Sa jëkkër jii du nit, gaynde la. Bu ñu demee ba ci kanam, dinga ci xam dara.

Kumba nekk ak jëkkër ji ba benn bés, mu dem rëbbi indi kéwal ni ko « Kumba », mu ne ko « Njaay » :

– kaay ñu yàpp.

Kumba tontu ne ko :

– man mënumaa lekk yàpp wu ñorul.

Jëkkër ji lekk ci yàpp wu ñorul wi ba regg, tëdd. Kumba jaaxle lool. Ca ëllëg sa, fas wi daldi ŋexal. Kumba ñëw ne ko :

– Sàmba Biige Bànga lan la ?

Mu ne ko :

– waxoon naa la fi ci jamono yee nu weesu, ne sa jëkkër ji gaynde la. Ñëw na démb indi kéwal, joxu la nga togg ko lu dul mu lekk ci ba doyal. Tey jii nag, xéy na rëbbi. Day sooy, du indi dara. Bu ñibbiseek ub xiifam, yow mii lay rey lekk. Bu beneenee, mu teg mà ci. Kon nag bu ñu yaboo sàkk pexe léegi ca teel.

Kumba tiit bay lox, laaj ko lu mu war a def. Sàmba Biige Bànga ne ko :

– dangay dem ci sa wanag, nga tëfli fa, tëfli ci sa ron-lal, tëfli ci ëtt bi ak ci buntu kër gi. Soo noppee nga ñëw léegi war ma ñu daw génn dëkk bi. Ma di la

dénku lenn rekk nag. Loo jaaxle jaaxle, ak loo tiit tiit, bumu yàgg ba nga dóor ma yar.

Kumba ne waaw, daldi def li mu ko wax yépp, daldi fabu, war naaru-góor wi, ñu daw génn dëkk bi. Ñuy daw, di daw, ba tàkkusaan jiy jegesi.

Ca waxtu woowa, la jëkkër ji jóge ca àll beek xiif bu metti. Rëbb na rëbb, amul dara. Mu egsi ci kër geek xiifam. Gët yaa ngi xonq ba mel nig daay. Mu tollu ca buntu kër ga ne « Kumba ».

Tëflit wa ca ron-lal ga ne ko « Njaay ». Mu waaxu wuti biir néeg bi, yàkkamtee yegsi ba fàdd Kumba. Mu dugg, gisul kenn. Mu neeti « Kumba ». Tëflit wi ci ëtt bi ne ko « Njaay ». Mu génn gisul dara, neeti « Yow Kumba xanaa danga may fontoo, doo ñëw wuyusi ma ! »

Tëflit wi ci wanag wi ne ko « Njaay ». Mu waaxu dugg ci wanag wi, àll ne sendew. Du Kumba, du naaru- góor wi, kenn newu fa.

Mu daldi tekkiw fasam, rëpptal toppi ñoom Kumba. Boo gisee fas wi, mi ngi mel ni fitt gu mbër sànni, di bëgg a xotti àll bi. Mi ngi daw, di daw xél yu metti.

Ba ñu dawee lu yàgg, mu laaj fas wi ndax séen na leen. Fas wi tontu ne ko « gisaguma dara dey ! ». Ñu gën a xélu.

Ba ñu dawee lu yàgg, fas wi ne ko : « pënd bee ma séen dey fu sore, yaakaar naa ne ñoom la ».

Ñu gënatee fiddi. Di daw, di daw, ba mu yàgg mu ni fas wi « loo gis ? ». Mu tontu ne « ñu nga nale ».

Ñu gënatee yokk seen xél. Noonu Kumba geestu séen leen. Ci la tiite ba dóor Samba Biige Bànga yar bi mu yore woon. Fas wi taxaw ne ko :

– waxoon naa la, lu mu yàgg yàgg, bu ma dóor mukk.

Kumba tontu ne ko :

– Sàmba Biige Bạnga, tiitaange rekk a ma jàpp. Sama jëkkër jaa nga nale topp ñook uw fasam te bu ñu jotee rekk, musiba dal ñu. Ñun ñaar ñépp ay fanaani àllaaxira. Jéggal ma dóor bi. Tiitaangeek jaaxle doŋŋ a ma jàpp.

Noonu naaru-góor wi geestu, gis fasu jëkkëru Kumba njatambal leen lool, daanaka yegsi nañu ci ñoom.

Mu ni Kumba :

– wàccal jël yar bi nga yore, nga walbatiku jàkkarlook ñoom, dóor ko ci suuf.

Kumba def noonu. Dex gu rëy dox seen diggante. Ñoom Kumba, ñu ngi nekk ci wàll wii, ñoom ci wàll wale. Jëkkër ji bëgg naa jot ci Kumba waaye dex gi fi dox, bare ndox lool te yaatu, tere na koo jàll.

Noonu la walbatikook uw fasam, dellu dëkkam ak meram. Kumba moom, ànd ak naaru-góoram wuti dëkk ba mu bàyyikoo woon, ca kër baayam.

Fa la jóge ne ba ba muy wuyji boroomam, dootul taamu mukk jëkkër ; na doon ku ko mën a yor rekk.

3

# Lu waay def boppam

Benn góor gu mag a nekkoon cib dëkk, yore fab tool di bey. Góor gi nag, lu mu wax boole ci « lu waay def boppam », ba dëkkandoom yi tudde ko «baay lu waay def boppam ».

Bés mu xéy ca tool ba di bey, benn dëkkandoom bu jigéen ñëw indil kob yakk ni ko :
– baay lu waay def boppam-oo !

Góor ga tontu ne :

– naam, dëgg la de, lu waay def boppam ! Nanga fanaane waay ?

Ndaw sa ne ko :

– jàmm rekk. Man dey ndéego laa la indiloon, laaxu nëtëri la.

Góor gi ne ko :

– jaa-jëf, waay. Tegal foofu ci taatu garab gi.

Noonu, ndaw si yenneeku këllub laax beek cafaayam, tegal ko góor gi ca taatu garab ga, walbatiku ñibbi. Mi ngiy waxtu ci yoon wi naan : ñaw, góor gii ni ma ko jéppee. Loo wax rekk mu tegal la ci « lu waay def boppam. Bu soobee Yàlla buy lekk laax bi rekk di dee. Poson laa ci def. »

Góor gi moom nekk cab liggéeyam rekk. Bi ñu demee ba diggu bëccëg, naaj wi ne dàŋŋ, tàng jëpp. Góor gi, boo ko séenee ci diggu tool bi, mi ngi ñaq ba tooy, yor illeer ba rekk di bey.

Ñeenti doomi ndaw si, ay xale yu góor, àndandoo fa, séen góor ga ni ko :

– baay lu waay def boppam !

Mu ne leen : « naam xale yi, lu waay def boppam de ! »

Ñu ne ko :

– ñun dey dañoo xiif moo tax ñu jàdd fi.

Góor gi ne leen :

– seen yaay dey moo fi taaj këllub laax boobu. Ubbileen ko lekk te desal ma ci.

Xale yi taaj laax bi, sotti ci genn wàllu cafaay li, lekk ba doyal, ubal góor gi des wi.

Bi ñu génnee tool biy dem ak bi ñuy daanu benn la, di waccu, di waccu, ba loof mënatuñu dara. Ki ci xaw a tane tuuti daw wuti kër yaay ja. Ba muy egsi ci buntu kër ga la daanu, daldi yuuxu.

Ndey ja daw laaj ko lu xew. Ba xale ba tuddee baay lu waay def boppam rekk, yaay ja yuuxu ne ko « mbaa lekkuloo ca laax ba ma ko yakkaloon ? ». Doom ja tontu ne ko : « ñun ñépp a ca lekk, ñoom ñett a nga daanu ca gannaaw tool ba di waccu. »

Yaay ja fëgg gémmiñ ga, mu nga naan : « wëy sama ndey, wëy fu ma jëm, wëy baay lu waay def boppam rey na ma. Laax ba ma ko yakkaloon poson laa ca defoon. Moom laa bëggoon a rey, mu jox leen yakk ba. »

Mu ngay wer-wereek a kebetu rekk. Yeggalagul sax doom ji ne xuntaam, dee ciy tànkam. Ña daanu woon ca àll ba ñoom dee nañu bu yàgg.

Ba ko góor ga yëgee, dafa daldi wàcc, jël desitu laax ba ko xale ya waccaloon indil ko jigéen ji, te naan ko :

– waxoon naa la ko, lu waay def boppam, bopp boo tabaxul mënoo muus ba toj ko te lu waay rendi rekk, ciy loxoom lay nàcc.

Foofa la ko góor ga bàyyeek i néewam, dem këram ñibbi.



4

# Sàmba am ndey ak Sàmba amul ndey

Góor gi dafa nekk ak jabar ji ak ñaari doomam yu góor. Ñoom ñaar ñépp Sàmba lañu tudd. Kenn ki ndeyam dafa génn àddina ba mu doonee lu tuuti, ki ci des moom, yaayam a ngi ci biir kër giy séy ak baay bi.

Ñu wutal leen dàkkental, ngir li ñu bokk benn tur. Ki yaayam di dund, ñu koy woowe Sàmba am ndey, ki ndey ji dundul ñu tudde ko Sàmba amul ndey.

Sàmba amul ndey sonn lool ci kër gi, ndax li ndeyam dundul. Lu yàqu ci kër gi moom la. Lu fi réer moom la.

Sàmba am ndey moom, yëgul dara, nde yaayam ay def di dogal ci kër gi. Jëkkër ji ñemewu ko.

Baayi xale yi mi ngi yore ci kër gi benn xar. Sàmba amul ndey moo koy sàmmi bés bu ne. Bu yendoo ci àll beek xar mi ba ngoon, mu ñibbisi. Bu ñëwee baay bi di ko soow naan ko « sàmmiwoo dara, dangay taxawaaluji rekk ».

Sàmba amul ndey dëkk bu ne sàmmi na fa.

Baay bi taxawu ko ne na dem Jéeri Ñaŋ sàmmi fa.

Jéeri Ñaŋ nag, àll la boo xam ne, doomu aadama xalaatu faa teg tànk, ngir rabu àll yu soxor ya fa dëkk : ñoom gaynde, segg, bukki ay yeneen yu ma xamul, boole kook àll bu lëndëm këruus ak i garab.

Sàmba amul ndey xéy suba wuti Jéeri Ñaŋ sàmmi xarum baay bi. Dëkk bu mu yegsi, taxaw, yeew xar mi, samp yet wi mu ame, yéeg cib garab gu kowe, daldi woy ne :

*« sàmmi naa Fuuta, baay ne sàmmiwoo.*
*Ma sàmmi Jolof, baay ne sàmmiwoo.*
*Ma sàmmi Waalo, baay ne sàmmiwoo.*
*Sam-sa-maa, man tey ma sàmmi Jéeri Ñaŋ ».*

Ñi ca dëkk ba, ku dégg woy wi rekk, sa yaram daw, nga daw wutsi Sàmba amul ndey. Kuy ñëw indiwaaleel ko dara. Ñii indil ko xaalis, ñii ay xar, boole kook di ko ñaanal ngir Yàlla musal ko ci rabi àll ya ne ca Jéeri Ñaŋ.

Sàmba amul ndey wuteeti beneen dëkk.

Dëkk bu mu jot rekk, mel ni ñoom ñoo ko gën a yërëm te gën koo bëgg. Lu waay yóotu rekk jox ko. Bi muy yegg Jéeri Ñaŋ, mi ngi yore géttu xar ak alal ju bare.

Ba mu yeggee Jéeri Ñaŋ, mu daldi woy woyam wa ne :

« *Sàmmi naa Fuuta, baay ne sàmmiwoo.*

*Ma sàmmi Jolof, baay ne sàmmiwoo.*

*Ma sàmmi Waalo, baay ne sàmmiwoo.*

*Sam-sa-maa, man tey ma sàmmi Jéeri Ñaŋ* ».

Benn jinne soppeeku nit, ñëw teeru ko. Moo ko ñaanal ngir mu mucc ci rabu àll yi ne ci àll bu bon boobu.

Noonu la Sàmba amul ndey sàmme xaram yépp Jéeri Ñaŋ, jur yi yendoo lekk ba doyal. Mu walbatikook géttu xaram, ak alalam ju bare, wutsi dëkku baay bi.

Ba mu yegsee ci dëkk bi, ñépp dañoo waaru. Masuñoo gis alal ju tollu noonu, xale bu ndaw yore ko.

Na mu yegsi ci kër gi, ndey jeek baay bi yépp jaaxle. Yaakaaroon nañu ne Sàmba amul ndey dina des Jéeri Ñaŋ, rab yi fàdd ko, ñuy wax nag mu jiital géttu xaram.

Ñu daldi yebal seen doom Sàmba am ndey ne ko :

– demal yow it Jéeri Ñaŋ sàmmi fa. Boo demee, nanga fexe ba indi alal ju day ne bi sa doomu baay bi indi ci kër gi.

Ca ëllëg sa, Sàmba am ndey jël xaru baay ba Sàmba amul ndey daan sàmm, daldi wuti Jéeri Ñaŋ.

Ba mu yeggee Jéeri Ñaŋ ak um xaram, ba muy dugg ci àll baak ba ko rab yay jëkkante benn la.

Dañu koo fàdd mook xar ma ca saa sa.

Noonu la Yàlla mu dara tëwul mi àttee Sàmba amul ndey ak baayam boobook ndeyu jiitleem ju bonoon lool ci moom.

## 5

# LEGGAL

Dafa amoon benn jongoma ju taaru lool, rafetaayam foo ko natt weesu na ko.

Benn bés, mu dem ca teen ba di rooti. Muy xool takkandeeram ci ndoxum teen ba mu tiim, ba mu yàgg, mu bég lool ci taar bi ko Yàlla jox, daldi ne :

– maa kontaan ci ni ma Yàlla binde. Amul benn mbindeef mu taaroo ni man.

Jinne ja dégg ko tontu ne ko :

– Ahankay, am na ku la gën a rafet kay. Sa doom ju jigéen ji nga ëmb, bu juddoo, moo lay gën a rafet.

Noonu, ndaw si am lu ko naqadi lool ci wax jooju.

Ba ko Yàlla mayee boppam, mu am doom ju jigéen ju taaru ne moom. Mu xam ne li ko jinne ji waxoon dëgg la. Mu daldi jël liir bi sànni. Benn jinne for ko, tudde ko Leggal, yar ko ba mu nekk janq. Rafetaayam foo ko natt weesu na ko.

Benn bés, Leggal ne jinne ji dafa bëgg a wuti liggéey ci biir dëkk bi. Mu daldi yatt benn bant dugal ko ci, doog koy bàyyi mu wuti liggéey.

Leggal di wër, di wër ba sonn. Kër gu mu dugg rekk, ñu ne ko « bant buy wut liggéey de ñun xamuñu ko. Ñun bu ñuy bind, nit lañuy bind, waaye bantub kese, xamuñu ko ».

Janq biy wër ba dugg ca kër boroom dëkk ba. Jabar ja di jigéen ju yaatu te am yërmande, daldi koy bind.

Doomu boroom dëkk bi moom, Leggal rekk lay bañ a gis. Fu mu dajeek moom ci ëtt bi rekk, dóor ko ba muy bëgg a dee. Yaay ji di ko soow guddeek bëccëg, ngir mu bàyyi dóor yi. Leggal moom, gannaaw kenn nanguwu koo bind, mu toog ci kër ga rekk di liggéey.

Benn bés, doomu boroom dëkk bi may janq ja sabar gu rëy. Boo leen gisee, ñoom ñépp a ngi waajal sabar gi. Ñii ngiy léttu, ñii di ñawlu. Kenn amatul benn jot.

Leggal moom dem wax ko jinne ji ko yore.

Ba mu toogee ba bés ba yegsi, mu ñaan tàntaam teel a wàcc.

Ba mu ñibbee, jinne ji dindi bant bi mu ko solaloon, waajal ko ba mu mel na rabu dex, takkal ko benn jaaro baaraam, ne ko nag « jaaro bii, lu ñu la ci wax rekk, nanga ko def ».

Bi mu yegsee ca sabar ga, géwal yay tëgg ak ñay seetaan ñépp yéemu ci taaru Leggal. Masuñoo gis mbindeef mu mel ni moom ci taar.

Doomu boroom dëkk bi ko dëkke di dóor, ne ko na ñëw toog ci wetam. Mu toog, ñuy waxtaan. Lu gaaw gaaw takk na ci moom ngoro, ba weccook moom jaaro baaraam ba mu takkoon. Li sabar giy xumb yépp, ak li janq jiy fecc ak a jaayu yépp ci kanamu doomu buur, moom xoolu leen sax. Mi ngi ci Leggal rekk.

Ba sabar ga tasee, Leggal ne day ñibbi, mu ne da koy gunge ba mu yegg seen kër. Leggal ne ko yaayam dafa fiir lool, te bu àndeek moom ba ca kër ga, da koy dóor.

Noonu la ko xale bu góor bi bàyyee mu ñibbi moom doŋŋ, ndax nee na bëggul lu ko naqadi. Céy bu xamoon ne janq bile mooy bant bi ci kër ndeyam di liggéey, mu dëkk di ko dóor fu mu tollu !

Ba Leggal yeggee seen kër, jinne ja delloo ko ca bant ba, mu dellu ca liggéey ba.

Ñu toog ay weer. Doomu boroom dëkk bi, xel mi yépp nekk ci janq ba mu dajeeloon ca sabar ga. Mu ne day takk xare, dëkk bu mu jot, toj ko, génne janq ya fa nekk yépp, xool leen. Bu ca gisul ki mu dajeeloon, dem songi beneen dëkk. Du noppalu lu dul ne dafa dajeek moom.

Géwalam ba yëgal góor ñi ci dëkk bi yépp, ne doomu buur day takk xare bés sàngam.

Bi ko Leggal yëgee, dafa wax jabari boroom dëkk bi ne ko :

– sa doom jii di waaj a xareji de, bu ma ko defaralee beñe yóbbal, bu ko lekkee, fu mu mën di dem dina ñibbisi ci jàmm.

Yaay ji ne ko :

– man dey li ma ci jaaxal, moo di yéen ñaar juboowuleen. Te bu la gisee nga koy beñeel moom, du ko nangoo jege waxumalaak di ko lekk ».

Leggal ni ko :

– danga may tëj ci néeg. Du yëg ne sax am na kuy defar beñe.

Yaay ja daldi nangu. Bi mu nee suba lay xareji, Leggal jël fariñ si, suukar seek li muy àndal yépp, yaay ji tëj ko cib néeg.

Leggal xóoy beñe ba. Bi mu koy lakk, dafa jël jaaro baaraam bi mu weccoo woon ak doomu buur ca sabar ga, def ko ci diggu benn beñe bi ci gën a mag, muure kook xóoy, saaf ko ba mu ñor. Li des ci xóoy mi, mu def ko beñe bu sew. Ba mu yeggalee, mu wax yaayi xale bu góor bi ne ko :

– beñe bu sew bii nag, buy may ñi mu àndal, na !een ci may. Bu mag bii moom, bumu ko bokk ak kenn. Na ko lekk moom kenn ba mu jeex.

Doomu boroom dëkk bi takk xare. Ñu takk fas yi, wuti dëkk bi ñu war a jëkk a song. Bi ñu demee ba ci yoon wi, ci diggu bëccëg, mu ne ñi mu àndal ñu noppalu ba ker gi sedd ci taatu garab yu féex yi. Mu génne beñe ba, ku nekk mu tibb jox la ci bu sew bi. Bi ci gën a mag, na ni ko ko yaayam waxe woon, mu xar ko di ko lekk.

Bi muy lekk ba mu yàgg, mu dagg beñe bi, yem ca jaaro baaraamam ba mu weccoo woon ak janq ba ca sabar ga. Mu ne ña mu àndal :

– takkleen fas yi ñu walbatiku ñibbi.

Ñoom ñépp ñuy xoolanteek a ruumandaat naan :

– moo, lu mu ñu doon indee ba fii, bu dee dafa ragal ?

Mu walbatikook ña mu àndaloon ñépp, dellu dëkk ba.

Ba muy yegsi, la wax yaay ji ne dafa bëgg ñu may ko Leggal miy liggéey ci kër gi.

Yaay ja yuuxu ko ne « ay man bantub xaraam bii liggéey na sama doom ji. Su ma yëgoon duma ko

sant beñe ». Ndey ji def lu ne, doom ji ne ko man daal Leggal laa bëgg, nañ ma ko takkal jabar. Baay bi mujj ko koo may.

Séy bi siiw ci dëkk bi yépp. Ñépp di ko mbamb. Koñ boo romb dégg ñu koy waxtaane.Waa ji moom yëgul ne sax nit ñaa ngi wax.

Leggal daldi séysi ci kër boroom dëkk bi ak ub bantam.

Bi ñu nekkee ci céet gi ba ci ngoon, néegu Leggal baa ngi fees dell ak i gan. Leggal ñaan leen ñu may ko tuuti mu mën a solu. Ñépp génn abal ko néeg bi, ba mu des jëkkër ji. Mu ñaan ko mu may ko tuuti rekk.

Jinne ji ko yore woon waxoon na ko ne, bu bésu céet ga dikkee, boo toogee ba tàkkusaan, nanga ubbi sa palanteer bi féete penku. Dinaa soppeeku ngelaw, ñëw summil la bant bi ma la solaloon.

Ba jëkkër ja génnee, jinne ji def ngelaw duggsi, dindi bant bi. Leggal mel na rabu dex. Mu ngi ko solal yëre yoo xam ni, boo ko gisee, danga naan kii du nit ndax rafetaay beek ni mu jongomaa.

Ba mu yeggalee solu ba woolu jëkkër jeek ñi nekkoon ci néeg bi, ba ñu duggsee, ñoom ñépp a

yéemu ci bile taar. Jëkkër ji boo ko gisee, mi ngi mel na patt bu for bët. Gëmewul jabar ji ko Yàlla jox.

Goro bu jigéen beek bu góor bi dañu waaru.

Noonu la Leggal mujje. Kër gi mu ñëwoon di fi daan dooleem ngir am lu mu dimbalee ki ko yore, ci muñam ak bëgg liggéeyam, la fa nekke ba Yàlla defal ko fa teraanga. Mu nekk fa ak jëkkër jaak goroom ya, nekkin wu rafet. Jëkkër ji wutal ko janq bu koy defal liggéeyam yépp, goro yi bëgg ko lool.

Moo tax wolof ne nit ki ak fu mu mën di nekk, na góor-góorlu, fas jom, nangoo daan dooleem, te xam ne dëgg rekk ay mujj, te ku muñ muuñ.



6

# Liggéeyu ndey añub doom

Dafa amoon benn buur bu amoon doom ju jigéen, yar ko ba mu doon janq, mu ne « sama doom jii, duma ko may lu dul buur, te doom ju mu fa am it, buur lay doon ».

Ku ñëw seetsi janq bi, mu wax la loolu rekk, nga walbatiku.

Benn buur dégge ko fa, ñëw ne ko :

– man dey loolu nga wax mën naa ko, ndax man buur laa.

Baayu xale bu jigéen bi ne ko :

– ndax mën nga doom ju mu fa jur di buur ?

Mu ni ko :

– waawaaw.

Baay bi may ko ko. Ndaw si dem séyi kër buur. Fekk na fa ñeen-fukki jabar. Buur fanaan ak moom ba bët set. Mu woo jaam yi, ne leen :

– kii àndleen ak moom, mu dem liggéeyi ci yéen. Na dëkk foofu ci yéen. Lu ngeen di liggéey, mu ànd ca.

Ndaw si ànd ak jaam yi dem taxani. Mu nga ca root ma ca teen ya, mu nga ca soq ba, ca wol ma, ca póot ma, ak togg ga. Bu ñu yeggalee togg, mu yenu ñam wi ñëw tegal ay wujjam.

Buur xéy reylu aw nag. Ñu fees ko, toj ko, séddale ko ñeen-fukki saam ak benn. Ñeen-fukki jabar yépp, ku ci nekk, yónni sa jaam, mu ñëw jëlal lab saam. Mu des fa benn saam, muy bu séet bi. Saam ba yendu na fa, suba ba ngoon, kenn jëlu ko, ba ca ëllëg sa. Buur romb ko fa ne :

– waaw yàpp wii dey, démb ba léegi ma di ko fiy romb. Xanaa sama soxna yi, dafa am ku ci tukki ?

Ñu ne ko :

– déedéet.

Mu ne : – waaw, saam bii nag, ku ko moom ?

Ñu tontu ne ko :

– a ! ñun kat, ñeen-fukki saam ak benn lañu ko def.

Mu ne leen :

– ku leen ci tegloo benn ?

– ñun kat Buur, dañoo gis séet bu fi wàccsi biig, moo tax ñu saamaaleel ko.

Buur ne leen :

– buleen ko defati.

Ñu nekke noonu. Lu ñuy séddale kër buur, duñu ko ci boole.

Bi ñu toogee lu xaw a jege at, jaam ya ñëw ne buur :

– sa jaam bi nga indi woon kat, xanaa dafa ñëwaaleek ëmb. Wasin na biig doom bu góor.

Buur ne leen :

– bàyyileen ko fa te ngeen indil ma doom ji.

Ñu indi liir bi jox ko buur. Mu jël cuux mi, dénk ko jabaram ju mag ji mu gën a wóolu, dolli koy jaam yu ko dimbale ci liir bi.

Wasin wa nekk ak meretam ca liggéey ba rekk, ak togg ga muy indil wujjam ya bés bu Yàlla sàkk. Mu boole caak di leen fóotal seeni yëre ak yu seeni doom.

Ba mu toogee ay weer, ba buur soxla ko, dafa yónnee woolu ko. Ba mu ci paree, yebal ko fa mu newoon ca jaam ya.

Ndaw sa biir toppeeti ko ca.

Jaam ya mu nekkal di ko xuumtoo, naan :

– xanaa kii moom, dafa am aw far ci jaam yi ? Ëmbati na de !

Ndaw si moom, nekk ak ub ëmbam, ak naqaram.

Muy muñ ba mënatul, mu dem ca baayam ne ko :

– baay, ndeke danga maa jaay jaam ?

Baay bi ne ko :

– laggal ci sab séy. Damaa bëgg nga jur fa doom ju baax.

Mu dellooti ca njaam ga. Noonu la nekke ba am fa ñeenti doom yu góor. Doom ju juddu rekk, Buur jël jox ko jabar ju mag ji koy yaral.

Xale ya nekk ak seen jabaru baay bi leen yar ba xaw a dëgër. Yaay lañu koy woowe, ndax moom lañu xam.

Benn bés, ki ci gën a mag di jàppanteek doomu baay bi, xale bi ne ko :

– cam ! yéen ay doomi jaam rekk ngeen. Sama yaay juru leen, yéen seen yaay jaam la. Mu nga ca jaam ya. Boo weddee, nga ñëw ñu dem ma won la ko.

Ñaari xale yi àndandoo ba ca dëkkuwaayu jaam ya. Gone gi won ko yaay ja ca biir jaam ya.

Xale ba dawe fa ñëw ci ki leen yor ne ko :

– yaay, ñii nee nañu juruloo ñu, suñu yaay jaam la, mu nga ca jaam ya.

Jigéen ji ne leen :

– a ! xale yi de dañoo sob rekk, waaye fenuñu.

Xale ya daw ak seeni jooy wuti seen baay, laaj ko ndax li ñu dégg, lu am la walla déet. Seen baay ne leen :

– ndaxam seen yaay du jaam. Dafa nekk ak ñoom rekk, waaye du jaam.

Xale yi ne ko :

– Ã baay ! ndekete yóo suñu yaay jaam nga ko def, te ñun, suñu maam dégg nañu ne buur la. Ñun dinañu takk xare. Dinañu dem suñu kër maam, takk xare, te dinañu xeex de ba génne suñu yaay ci li mu ne.

Seen baay ne leen :

– loolu matu ko. Buleen takki xare seen kër maam, matu ko.

Buur daldi woo géwalam ba ne ko :

– nanga woo waa dëkk bi yépp, ñu daje ci pénc mi àjjuma. Dama leen a soxla.

Àjjuma ja jot, mu woo doom yépp. Dëkk bi ñépp a ngi toog. Buur ne leen :

– ana ngeen sama doom yu góor yi ?

Ñépp jegesi ko. Mu ne leen :

– sama xeej bii, maa ngi koy samp. Ku ko sempi, ci sa liggéeyu ndey nga koy sempee. Te ku ko sempi, yaa may donn.

Taawu aawo bi jóg ne :

– xeeju baay bii, fas naa ko yéenee sempi ci sama liggéeyu ndey.

Mu ne ca xeej bay ŋuut-ŋuuti ba sonn, mënu ca dara. Mu ne :

– aylayéwén, mënuma koo buddi.

Taawu ñaareel ba jóg, moom it jéem ci liggéeyu ndeyam ba tàyyi, mënu ci dara. Mu dem.

Noonu lañu ko jàppoo ba taawu ñeen-fukki jabar yépp jàll. Kenn mënul fexe ba buddi xeej bi. Seeni rakk yi topp ci ñoom ñëw, mënuñu ci dara.

Buur ne :

– gannaaw yéen ñépp tële ngeen, sama ñeenti doom yu ndaw yi, nañu ñëw boog.

Muy xale yi mu am ak jabaram jooju mu tëye woon ne jaam. Ki ci gën a mag ñëw, ne :

– xeej bii maa ngi koy buddi ci sama liggéeyu ndey.

Na mu laal rekk, xeej ba ne puqét. Nit ñi naan :

– moo, lii dañu ko war a suulaat. Li ñu ko yëngal lu yàgg, moo tax mu gaaw a génn.

Buur sampaat ko ba mu gën a dëgër na woon. Taaw ba buddeeti ko. Mu sampaat ko, ñaareelu doom ja sempi ko. Ñoom ñeent ñépp, ku ci nekk sempi nga xeej bi, ci sa liggéeyu ndey.

Buur ne mbooloo mi :

– gisal ngeen ko seen bopp. Kon ñeent ñii, ñoo may donn. Mu teg ca ni :

– ñii, seen ndey, masul a lekk cerey lay, masul a lekk yàppu wataboor. Mooy taxanal seeni yaay, moo leen di fóotal. Kon nag, ku sa yaay liggéey nga añ. Ku sa ndey liggéey nag, nii ngay mujje.

Yeneen doom yi ne seen baay :

– kon ñun, dinañu takk ub xare, ndax yow, xamoon nga loolu te waxoo ñu ko. Mënoon nga bàyyi suñu yaay liggéey. Dinañu xeex, te dinañu la rey.

Xale yi daw wuti wallu seen dëkku maam. Ba ñu yeggee, seen maam ñëw dimbale leen ba ñu donn seen baay.

Noonu la xale yooyu mujje ak seeni doom baay yi ñu nekkaloon.

7

# Kiñaan fanqul muur yàllaay maye

Dafa am ñetti jigéen, benn buur romb ñu toog. Buur bi nuyu leen di dem, ñu topp ko. Ñoom ñett ñépp, ñu taxawu buur ngir mu takk leen. Mu ni leen :

– waaw yéen, bu ma leen takkee, lu ngeen may defal ?

Kenn ki ne ko :

– man dey boo ma takkee, dinaa la toggal ceebu jën boo xam ne, boo demee ba Ndar, dinañu la wax ne ceeb bi xeeñ na leen ca fa ñu ne.

Buur ne ko :

– yow dey dinaa la takk.

Ki ci des ne ko :

– man nag, dinaa la fóotal póot mu mucc ayib, paaseel la ko paase boo xam ne, boo fi jógee dem ba Ndar, dinañu la wax ne, sa paase bi dafa mel na seetu bu ñu dëpp ci suñuy bët.

Buur ne ko – yow it de dinaa la takk.

Ñetteelu jigéen ja ni ko :

– man dey, dinaa la jural ñetti doom yu góor yoo xam ne, ku ci nekk biddéewu jë lay indiwaale.

Buur ne ko :

– yow it dey dinaa la takk. Waaye nag lenn doŋŋ laa leen di yëgal : yéen ñett ñépp dinaa leen takk. Waaye kenn ku ne ci yéen, li nga wax ne dinga ko def, boo ko deful, dinaa ko digaaleek yow.

Ñoom ñett ñépp ñu nangu. Buur takk leen, yóbbu leen këram.

Boroom ceebu jën bi ne mbooy jëkke. Mu daldi togg ceebu jën boo xam ne, neexaay ba jéggi na dayo. Buur añ ci ba suur. Ca ëllëg sa, mu dem Ndar.

Ba mu yeggee, ñu ne ko :

– Buur, démb, ceebu jën bi ñu doon xeeñ, ci seen wet yooyu la jóge. Ñun daal, kenn tegul cin ci dëkk bi, ndax

xetug ceebu jën bu neex bi ñuy bannamtiku.

Buur ne leen « wax ngeen dëgg, sama kër la bawoo ».

Boroom póot ma daldi jël yërey Buur, fóot ko ba tabbarkàlla mu set wecc. Mu paase ko ba nga xam ne mënees na cee seetu. Buur sol ko ca ëllëg sa dem Ndar. Bi mu yegsee, ñu ne ko :

– Buur, démb ba tey, dafa mel na seetu lañu ñu dëpp ciy gët. Xanaa sa paase bii nga sol la ?

Buur ne leen : « wax ngeen dëgg, paase bi la. »

Mu des boroom doom yi. Moom it, mu wasin ñetti doom yu góor, benn bu ci nekk ànd ak biddéewu jëwam.

Benn wujj wi ne moroom mi :

– ñun kat, bu ñu yeboo sàkk pexe. Suñu wujj wii, wasin na ñetti doom yu góor, te bu ko Buur yëgee, du ko weccook kenn, te kon ñun dootuñu tekki dara ci kër gi. Moom lay aj ci kow mook i doomam. Bu ñu yaboo sàkkal leen pexe, léegi ca teel balaa Buur di leen gis.

Moroom ma ne ko :

– waaw na ñuy def ?

Mu ne ko :

– nañu sànni liir yi, nañu leen sànni ca àll ba.

Ñu bàyyi ba wasin wi dugg ci wanag wi di sangu, ñu jël ñetti doom yi, yóbbu leen ca àll ba, sànni leen fa. Seen yaay jóge ca wanag wa, ñëw fekk ñu jël doom yi. Mu laaj wujj yi, ñu ne ko gisuñu dara. Mu wër fu ne, gisul dara. Mu toog di jooy, di jooy, ba jëkkër ja ñëw fekk ko, ne ko :

– waaw yow, lan la, looy jooy ?

Mu ne ko :

– man dey, damaa wasin ñetti doom yu góor, ku ci nekk a ngeek sa biddéewu jë. Bi ma duggee ci wanag wiy sangu, laa ñëw fekk ñu jël leen.

Buur ne ko :

– waxoo benn dëgg. Nit ak i noppam fan lañu koy dugal, waxumalaak ay liir yoo xam ne mënuñoo dox ? Waxoo benn dëgg, waaye dinaa ko jëflanteek yow. Duma la rey, duma la génne, duma la fase.

Mu daldi koy jël, yeew ko ci buntu kër gi, wax ñaari wujjam yi ci kër gi ne leen :

– ku ci am mbalit, walla ndox mu bon, na ko ko tuur. Mooy sënu kër gi.

Ba wujjam ya di sànni doomam ya, ndekete am na benn jaxaay ju leen séen, dégg seen wax yépp. Mu daldi bàyyi ba ñu ñibbi ak mbégte mi ñu àndal, gannaaw sàkkal nañu liir yi pexe, jaxaay ja daldi ñëw, ŋank benn doom ji, naaw ak moom ba cib dëkk, ci benn kër soxna, mu wàcc ak liir ba, nettali soxna si mbir mi ni mu deme lépp, laaj ko ndax dina ko mën a dimbale jël ñetti cuux yi yor leen balaa rabi àll yi di leen lekk.

Soxna si nangu, yaramam daw lool ci mbirum ndaw soosule ñu ko wax.

Jaxaay ja dem jëli yeneen liir yi, jox ko jigéen ji.

Mu def leen niy sëtam. Gëmewu leen sax. Xale ya nekk ak moom ba xaw a dëgër, rafet lool, ak seeni biddéewi jë. Ku leen gis bëgg leen a jur.

Benn bés, seen maam doxantuji, bàyyi leen ñuy fo ci buntu kër gi. Buur romb leen. Mi ngi ne ci kow naaru-góoram. Ba mu gisee xale yeek seen taar, ak seen biddéewi jë, mënatul a dem. Mu wàcc fas wi, ñëw ci ñoom, ne leen :

– xale yi na ngeen def ?

Xale yi tontu ko :

– ñu ngi fi rekk.

– yéen ku ngeen nekkal fii ?

– xanaa suñu maam. Dafa dem doxantuji.

Buur ne leen :

– waaw dungeen ñëw nuyusi ma sama kër ? Man buur laa. Bu ngeen ma nuyusee, dinaa leen ganale, reyal leen ay xar, toggal leen lu neex, jox leen lu ngeen gën a bëgg. Bu ngeen yendoo ba ngoon, ma yóbbu leen ngeen ñibbisi ci seen kër maam.

Xale yi ne ko :

– bu suñu maam ñëwee dinañu ko ko wax.

Buur walbatiku, dig xale yi ne dina dellusiwaat gis seen maam.

Ba soxna si ñëwee ba xale yi wax ko ko, mu daldi xam ni buur bi ko xale yi wax, seen baay la.

Ca ëllëg sa, Buur dellusi, ñëw ci maami xale yi, waxtaan ak moom ci mbiru xale yi mu bëgg a yóbbu këram ñu yenduji fa.

Soxna si xamal ko ni ko xale yii dey, ay doomam lañu, daldi koy nettali ni yëf yi deme yépp, ni ko ñaari jabaram ya kompaloo ba sànni xale yi, ak ni ko jaxaay ja foree ba indil ko ko, ngir ñu bañ a dee ci àll bi.

Buur yaramam daw, rangooñ yiy butt-butti. Mu gërëm soxna sa lool, may ko alal ju bare.

Soxna si xamal xale yi ne buur bii mooy seen baay, da leen di yóbbu ci këram.

Buur waajal xale yi, seen maam gunge leen ba ñu yegg ci seen kër baay. Ñu ngi fekk seen yaay, ndeysaan, Buur def ko sënu kër ga. Mi ngi mel na maaradaytaali, kenn mënu laa wax ne kii nit la walla. Xale yeek seen maam yépp di jooyoo.

Buur jël ndaw si ndeysaan, tekki ko fa mu ko yeewoon, yóbbu ko ca wanag wa. Ñu sang ko ba mu set wecc, raxasal ko bopp bi, xottil ko yëre yu rafet. Ki dàq a létt ci dëkk ba, buur woolu ko. Mu ñëw létt ko, jubb yi mu sàdd koy peri wurus ba nga xam ne ndaw si, boo ko gisee, mi ngi mel ni panaal. Mu wutal ko néeg, defal ko fa lal bu bees ak i méebal yu mucc ayib.

Ndaw-si dugg cib néegam mook i doomam. Mi ngeek i jaamam yoo xam ne, lu mu joxoñ ñu dagg. Ñoo koy toggal, di ko fóotal, lépp lu mu soxla, ñu defal ko ko.

Soxna si yoroon xale yi moom, Buur dafa koo jox alal ju bare, defaraatal ko këram, boole kook i jaam yu mu ko may ñu koy liggéeyal ca këram. Dig na ko it ne xale yi dinañu fay ñëw di koy yendulsi.

Ba mu yeggalee ci teraanga ya mu defal jabaram jooju mu toroxaloon, mu jublu nag ci ñaar ñooñu defoon jëf ju ñaaw joojule.

Dafa woolu ay jaam, ne nañu ko foral ay sagar yu bare ci àll bi, indil ko ko. Yónnee it ñu wutal ko sanqal su bare.

Jabar ji ko fóotaloon póot mu rafet ma, mu juugal ko sagar yooyu yépp, ne ko :

– jalu sagar yooyu, nanga ko fóot ba mu set wecc, ak say tëflit.

Lu naaj wi tàng tàng, ndaw saa nga ca sagar ya di fóot ak i tëflitam. Noonu la nekke, sonn ba maaradaytaali. Dem na ba amatul tëflit yu mu fóote. Dafa mujj dee.

Jabar jeneen ji moom, sanqal sa mu wutlu woon la tasaare ca ëtt baak buntu kër gi yépp, ne na ko for benn benn ak baaraamu sanqaleñ, ba mu jeex tàkk. Moom it noonu la nekke, di darngu ca ëtt bay for sanqal, ba far dee.

Noonu la buur ba mujje ak ñetti jigéen ñooñu mu takkoon.

8

# Musiban Mbàbba Kumba

Mbàbba Kumba, kilifa la woon bu nekk ak njabootam cib dëkk.

Dafa amoon ay xar yu mu yar ci këram. Mu am ci kuuyam yi benn seereer. Seereer, giiru xar la yoo xam ne, kenn du leen yar ci kër mbaa nga di leen rey, walla boog nga di boroom xam-xam.

Mbàbba Kumba nag, at mu nekk, mu ne :

– sama kuuy mii daal, moom laa fas yéenee tabaskee ren.

Saa yu ko waxee rekk, kuuy ma ne ko « déet ». Mu jéegal ko ba ca déwén sa, tabaskee meneen xar.

Mu jàppoo noonu ak seereer ma, jàppoo noonu, ay at.

Benn julli ñëw, mu ne :

– ren jii moom, bu soobee Yàlla, sama seereer mi laay tabaskee.

Seereer ma ne ko :

– déet.

Mbàbba Kumba ne ko :

– ahankay, ren jii kay, duma la jéegal, yow laay tabaskee.

Bi ñu toogee ba bés ba, mu jàpp seereer ma rendi, jël paaka ba samp ca wetu xar ma, dem jàppleji dëkkandoom yi ñu rendi ñoom it.

Ñaari jabaram yaa nga ca waañ wa di saaf seeni pombiteer ak a marine seen soble.

Ñaari doomam yu góor ya, ay moroom lañu. Kenn ki ne moroom ma :

– kaay ma won la ni baay def xar ma. Su ma la waxee dama lay tabaskee, dangay wax déet, ma wax la ahankay, ren jii kay, yow lay tabaskee. Ñëwal nga tëdd ci wetu xar mi.

Xale ba ñëw tëdd. Mu daldi jël paaka ba baay ba sampoon, daldi ne fateet rendi moroom ma.

Yaay ja génne ca waañ wa, fekk doom ji dib néew. Mu ne :

– Iii moom, duma ko nettali kenn.

Daldi dugg ci waañ wa, jël kuuru kaani ga, ne ko tàyy ci boppu doomu wujj wa. Gone ga sedd guyy.

Ñaari doom yi yépp dee, tëdd ci wetu xar mi.

Mbàbba Kumba yegsi, fekk ñaari néew yi tëdd. Mu ne :

– laa illaaha illalaa ! musiba am na ! seereer mi nee na ma woon déet, ma ne ko ahankañ, waaye kii moom, xawma kan, waaye kenn du ko fi togge. Daldi jël xar ma, diri wuti teen ba ca gannaaw kër ga.

Ba mu yeggee ca teen ba, dafa jël seereer ma doon ko sànni ca biir, béjjén ba lonku ca téere baat ya, mu ànd ak seereer ma ne cirib ca biir teen ba.

Jabar ja toppoon ca gannaawam ba muy sànniji xar mi, fëgg gémmiñam, yuuxu wallu. Dëkk bi yépp daw wuti teen ba. Yenn ci jigéen ña dañoo tiit ba fàtte ne diwlin lañu teg.

Bi ñu taxawee ci pindum teen bi, di xalaat na ñuy def ba génne Mbàbba Kumba, lañu séen dëkk bay tàkk : diwlin ya jigéen ña tegoon, ñoo tàkk. Ñii daw wuti dëkk ba feyi lakk ga, ñii des ca buntu teen ba.

Na ñu wëre teen ba di werante na ñuy def ba génne Mbàbba Kumba, teen ba daldi màbb, ña fa taxawoon ñépp fekki ko ci biir.

Looloo tax wolof di wax naan « Yàlla nañu Yàlla musal ci musibam Mbàbba Kumba ». Ba mu ñëwee, yemul ci moom rekk, dafa laawaale dëkk ba yépp.



# 9

# MAYE

Benn góor la woon nekk ci këram ak doomam ju góor. Doom ji di xale bu yaroo sagoom, reew ba wàññi wacc. Mu ngi nekk ci diggu dooleem, di liggéey, yore xaalisam te du ci def lu dul fo rekk. Du nangoo dimbale baay bi ci dara.

Yàlla def mu gis benn xale bu jigéen, am ci moom cofeel. Ñuy ngoroyoo ba mu far takk ko. Xale bi séysi ci kër baay bi.

Mu nekk ak jabar ji ay at, dundu ndaw si, koddaayam, ak soxlaam yépp daal, tegu ci kowam. Talatul a yàq xaalis, nde bala nga ne naam danga fay ne ; li mu am weer wu ne doyatul ay soxlaam.

Baay bi moom mi ngi ame benn wundu ci kër gi. Góor gi dafa yàq muus mi ba nga xam ne, bu lalee deru jullikaayam di julli sax, day ñëw tëdd ci wetam di nelaw.

Doomi góor gi doog ay wàcc, mu ngi sonn ba gisatul, yàkkamtiwul lu dul yegsi ba tëdd noppalu. Mi ngi fekk muus mi ci kow deru baay bi mu beegu di nelaw.

Góor gaa ngi naan :

– billaay sama muus mee reew rekk. Ci sama der bi daal lay beegu nib liir di nelaw.

Doom ju góor gi geestu baay bi ne ko :

– baay, danga koy wutal jabar. Soo ko takkalee jabar rekk mu yaru.

# NOTE SUR L'ECRITURE*

Afin de faciliter la tâche du lecteur non averti, nous avons établi les correspondances phonétiques entre l'alphabet officiel du Sénégal et l'alphabet latin.

I. Les lettres suivantes ont la même valeur phonétique que dans l'alphabet latin utilisé pour la langue française.

*a) Consonnes*

p – *paaka* : couteau
b – *bakkan* : nez
m – *mar* : avoir soif
f – *for* : ramasser
t – *taw* : pluie
n – *nelaw* : dormir
s – est toujours prononcé sourd comme dans **si** et non sonore comme dans **base** ; *suuf* : sol
r – est toujours prononcé roulé ; *rafet* : être joli.
l – *lam* : bracelet
k – *kër* : maison
g – est toujours prononcé occlusif comme dans **gare** et non constrictif comme dans **page** ; *garab* : arbre

---

* Note extraite du dictionnaire wolof-français par Mmes Arame Fal, Rosine Santos et Jean Léonce Doneux, 342 p. Karthala, 1990

*b) Voyelles*

i – *cin* : marmite
é – *sér* : pagne

II. Les lettres suivantes ont, dans l'alphabet officiel du Sénégal, la valeur phonétique suivante :

*a) Consonnes*

c – approximativement ce qu'on entend en français dans **tiens**. *caabi* : clé.
j – approximativement ce qu'on entend en français dans **dieu** ; *jabar* : épouse.
ñ – existe en français dans **agneau** ; *ñaw* : coudre.
x – approximativement ce qu'on entend en français dans **chercher**. Ce son existe en espagnol (jota) et en allemand (ach-laut) ; *xalam* : guitare.
q – n'existe pas en français, mais existe en arabe (qarib « proche ») ; *ñaq* : sueur.
w – existe en français dans **oui** ; *woo* : appeler.
ŋ – ce qu'on entend en français dans les mots empruntés à l'anglais, comme **parking** ; *ŋaam* : mâchoire.

*b) Voyelles*

a – ce son est plus fermé qu'un *a* français mais plus ouvert que *ë* ; *lal* : lit.
à – c'est le son *a* du français ; *làkk* : parler une langue étrangère.

e – c'est le son *è* ou *ê* du français **père**, *set* : être propre.
ë – c'est le son *e* du français comme dans **demain**. *bët* : œil
o – c'est le *o* ouvert de **pomme** ; *gor* : abattre un arbre.
ó – c'est le *o* fermé de **beau, chose** ; *jóg* : se lever.
u – c'est le son *ou* du français **trou** ; *bukki* : hyène.
*ã* – c'est le son *an* du français **banc** ; il est très rare. *sãs* : être brûlant.

III. Les sons transcrits par une double lettre

Les sons mp - mb - nt - nd - nc - nj - nk - ng - doivent être réalisés sans e initial en début de mot :

Exemple : *mbër* : champion
*ndab* : récipient
*njaay* : vente
*ngelaw* : vent
*samp* : planter un pieu
*bunt* : porte
*denc* : garder
*tànk* : jambe
*xonq* : être rouge

Les doubles-voyelles transcrivent des voyelles longues : *suuf* : sol.

Les doubles-consonnes transcrivent des consonnes fortes : *bakkan* : nez.

## Àlluway bunt yi

## Catalogue des publications

Site internet : www.osad-sn.com
Tel. : (221) 825 39 10 ; port. 646 50 18, 77 608 04 86, 70 106 58 0701

## Affichages pour environnement lettré dans les classes

*Abajada wolof* (Alphabet) sur deux planches 70 x 50
Carte du Sénégal avec noms des localités en wolof, en pulaar et en sereer, collectif.

## Manuels d'initiation à la structure grammaticale du wolof et du sereer (formation des formateurs)

Éléments de grammaire sereer, 1995, 35 pages
Précis de grammaire fonctionnelle de la langue wolof, 1999, 152 p.

## Manuels didactiques pour l'apprentissage de la lecture et de l'écriture

*Njàngum Wolof*, syllabaire wolof, 1993, 32 p.
*A Cang a sereer*, syllabaire sereer, 1993, 32 p.
*Yóbbalub Jàngalekat bi* Guide du maître en wolof, 1994, 28 pages
*A fat ale no o caajangin oxe*, Guide du maître en sereer, 1995, 27 p.

Cahier d'écriture en wolof, 1995, 32 p.
*Mbindum baat yi ci wolof*, dictionnaire orthographique de la langue wolof, illustré de proverbes, année 2000, 132 p.

**Livres de lecture pour le maintien des acquis (alphabétisation et post-alphabétisation)**

Il s'agit d'élever le niveau culturel des apprenants avec des thèmes d'actualité, traités par de grands auteurs comme Séex Aliyu Ndaw, Góor gi Usmaan Géy, Maam Yunus Jeŋ, etc. Les sujets traités dans ces brochures (éducation, castes, rapports hommes-femmes, polygamie, etc.) peuvent être à la base de causeries-débats, adaptations théâtrales...).

*Téere dawal*, livre de lecture courante avec illustrations, 1995, 48 p.
*Ay du weesu baay dee na*, recueil de nouvelles en wolof, 1996, 36 p.
*Jigéen Faayda*, recueil de nouvelles en wolof, 1997, 64 pages.
*Aawo bi*, roman en wolof, 2ème édition, 1999, 76 p.
*Toftalug Jigéen Faayda*, suite recueil de nouvelles en wolof, 1999, 72 p.
*Liggéeyu ndey añub doom*, recueil de contes en wolof, 2001, 64 p.
*Yari jamono*, roman en wolof, 2001, 64 p.
*Janeer*, roman en wolof, 2001, 64 p.
*Taaral ak ladab ci làmmiñu wolof*, Esthétique et littérature de langue wolof, 2003, 64 p.
*Guy Njulli*, pièce de théâtre en wolof, 2003, 160 p.

*Bokk Afrig*, pièce de théâtre en wolof, 2004, 120 p.
*Pelu' Fela*, recueil de poèmes en sereer, 2004, 72 p.
*Màtt Fel Teeñ*, recueil de contes en wolof, 2006 72 p.
*Ba jaar ganejee kaña*, recueil de contes en wolof, 2006, 72 pages

## Livres de calcul

*Téere xayma I ak 2*, 1996, 52 p.
*Tàggantu ci xayma 1 ak 2*, exercices de calcul pour le formateur, 1996, 32 p.

## Manuels de vulgarisation sanitaire

*Ñakk yu mat : gàllaaj gu wóor*, PEV en wolof, 1994, 24 p.
*Ñek teyu : teex booru,* PEV en sereer, 1995, 24 p.
*Téere Wér*, Carnets de santé français-wolof, 26 p.
*Safe o wod fo ɓaal*, Carnets de santé français-sereer, 26 p.
*Deftel Yeewtindorgel cellal yumma e biɗɗo,* Carnets de santé français-pulaar, 26 p.
*Sama doom dama koy nàmpal*, l'allaitement maternel en wolof, 1994, 16 p.
*Njiriiñ a numin*, l'allaitement maternel en sereer : illustré couleurs, 1998, 20 p.
*Ëmbub Jàmm*, La maternité en wolof, 1994, 16 p.

*Bodatar Ƥuuɓu*, la maternité en sereer, 1998, 16 p.
Lexique français-wolof de la santé, 1995, 80 p.
*Lekkug tànneef*, manuel de nutrition en wolof, 60 p.

## Education civique

*Ndeyu Àtte Réewum Senegaal,* La Constitution du Sénégal, 1996, 88 p.

## Informatique

*Baatukaayu x@mtéef*, lexique informatique français - anglais – wolof et wolof - français – anglais, 2002, 64 pages.

## Nouveautés

*Mellentaan Koote ak ngatoom*, conte bilingue français-wolof, 2009, 28 p.
*Mbaam Aakimoo II,* roman en wolof, 2009, 180 p.
*Ci Kepparug xalima ak xel*, recueil de poèmes en wolof, 2009, 96 p.
*Yóbbalu ndaw*, recueil de pensées wolof, 2009, 72 p.
*Ndeyu Àtte Repibligu Senegaal*, La Constitution de la République du Sénégal, du 22 janvier 2001, avec en annexe, la version originale en français, 2010, 126 p.



**WOLOF**

Maam Ngoy Siise Sekkarteer la ci IFAN Séex Anta Jóob, nekk ci Iniwersite bu Ndakaaru.

Mi ngi juddoo Ndakaaru, fi la yaroo itam.

Baayam a nga cosaanoo Puut ci wàllu yaayam, Ngaay ci wàllu pàppaam.

Yaayam moom, Tëngéej la fekk baax, Njaañeen gii ci Dàngu.

Ci atum 1970 la ñëw IFAN Séex Anta Jóob.

Mbindum wolof, lu tax mu itteel ko, moo di dafa cee yàgg a liggéey. Bi mu nekkee depàrtmaa bu Sosyoloosi bu IFAN ak Ablaay Jóob, daan na liggéeyal Paate Jaañ, di gëstukat bu nekkoon IFAN, ci mbindum wolof, ba léegi it mu nekk ci ak Aram Faal mi ko dimbale ba mu mën a bind téere bii.

**FRANÇAIS**

Mame Ngoye Cissé est Secrétaire à l'Unité de Micro-informatique éditoriale (UMIE) de l'IFAN Cheikh Anta Diop (Université Ch. A. Diop de Dakar). Elle s'est spécialisée en Publication assistée par ordinateur (PAO) après plusieurs stages tant au Sénégal qu'à l'étranger et une formation sur site plus approfondie assurée par M^me^ Suzanne Olschwang.

Native de Dakar, elle a passé sa jeunesse dans l'agglomération de Dagoudane Pikine. Son père est originaire de Pout de par sa mère, et de Ngaye, de par son père. La mère de Mame Ngoye Cissé, elle, est de Rufisque (quartier Dangou).

Entrée à l'IFAN en 1970, elle a servi successivement au Département de Sociologie sous la direction du Professeur Abdoulaye Bara Diop puis à l'UMIE où elle s'est initiée à la technique de l'édition scientifique en collaboration avec Dominique Zidouemba, Responsable de l'UMIE. Tout au long de sa carrière, elle s'est toujours intéressée à la langue wolof. Elle a notamment travaillé pour les linguistes Pathé Diagne, ancien chercheur à l'IFAN et pour M^me^ Arame Fal dont les recherches et l'engagement dans la défense et l'illustration de la langue wolof ne sont plus à démontrer.